WIKIPEDIA

# Observatoire Kvistaberg


Den Observatoire vu Kvistaberg am Joer 1919

Den **Observatoire Kvistaberg** (schweedesch: *Kvistabergs observatorium*) ass en Observatoire an der schweedescher Gemeng Upplands-Bro, déi zu der Universitéit Uppsala gehéiert an tëscht Uppsala a Stockholm läit.

Den Observatoire war en Don vum Nils Tamm, engem Kënschtler deen a senger Jugend zu Uppsala Astronomie ënner dem Nils Christofer Dunér an dem Östen Bergstrand studéiert hat a säi ganzt Liewen e begeeschterten Amateurastronom bliwwe war. Duerch den Asaz vum Prof. Åke Wallenquist an dem Prof. Gunnar Malmquist vun der Universitéit Uppsala, gouf den Observatoire mat enger grousser Schmidt-Kamera mat enger Apertur vun engem Meter ausgeriicht. De Wallenquist gouf den éischten Direkter (1948-1970), gefollegt vum Tarmo Oja (1970-1999) an dem Claes-Ingvar Lagerkvist (1999-2007).

Am Joer 2004 huet d'Universitéit Uppsala decidéiert den Observatoire zouzemaachen. Den Terrain an d'Haaptgebäi goufen un d'Gemeng Upplands-Bro verkaf. An de Kuppele gouf an Zesummenaarbecht mat der Gemeng e Musee ageriicht, dat een 2009 ënner der Leedung vum Bengt Edvardsson opgemaach huet.

## Um Spaweck

- (en) Homepage (http://www.astro.uu.se/history/Kvistaberg.html)
- Fotoe vun der Muséeaweiung (http://www.lokalannons.se/bro/Invigning/)

## Kuckt och

**Portal Astronomie**

Vun „https://lb.wikipedia.org/w/index.php?title=Observatoire_Kvistaberg&oldid=2223343“